# Yoqut tili

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

**Saxa (yoqut) tili** — turkiy tillarning sharqiy tarmogʻiga mansub til; Rossiya Federatsiyasining Saxa Respublikasida, qisman Amur, Magadan, Saxalin viloyatlarida, Taymir va Evenk muxtor viloyatlarida tarqalgan. Yoqut tilida 430 mingdan ortiq kishi soʻzlashadi (1993). Markaziy, vilyuy, shimoli-gʻarbiy va taymir sheva guruxlari farqlanadi. Morfologiyasi agglyutinativ harakterda boʻlib, sonlar, olmoshlar hamda kelishiklar boʻyicha boshqa turkiy tillardan bir kadar farqlanadi. Leksikasida oʻz fonetik qiyofasini saqlab qolgan moʻgʻulcha oʻzlashmalar, shuningdek, evenk va rus tilidan kirgan soʻzlar koʻplab uchraydi.

| Yoqut tili | |
|---|---|
| **Milliy nomi** | Саха тыла |
| **Mamlakatlar** | Rossiya |
| **Rasmiylik holati** | Saxa Respublikasi |
| **Soʻzlashuvchilarning umumiy soni** | 450 140 (2010)[1] |
| **Turkumlanishi** | |
| **Til oilasi** | Oltoy |
| **Alifbosi** | kirill |
| **Til kodlari** | |
| **ISO 639-1** | - |
| **ISO 639-2** | sah |
| **ISO 639-3** | sah |

## Mundarija



## Tarqatish va tashuvchilar soni

Koʻp qismi Saxa Respublikasida, oz qismi esa Krasnodar, Xabarovsk oʻlkalarida, shu bilan birga Amur, Irkutsk, Magadan Chita viloyatlarida istiqomat qiluvchi (umumiy soni 450 140), oʻzlarini saxa deb biluvchi yoqut xalqining milliy, adabiy, davlat tili. Bu til boshqa turkiy tillarga qaraganda oʻzgachadir. 1818-20 yili missionerlar yoqut tiliga alifbo kiritdi. Biroq yoqutlar 1929-39 yili Lotin alifbosini, 1939-yildan buyon esa kirill alifbosini foydalanib keladi. Adabiy tilining shakllanishiga Yoqutlarning markaziy tumanlarining turgʻunlarining ogʻzaki yili asos boʻldi.



## Yozish

Yoqut tilining umumxalq yozuvi 1922 yilda S.A.Novgorodov tomonidan yaratilib, 1924 yilda takomillashtirilgan; 1929 yildan lotin grafikasi asosidagi, 1939 yildan esa rus grafikasi asosidagi yozuvga almashtirilgan. Adabiy til Saxa Respublikasining markaziy hududidagi soʻzlashuv tili asosida rivojlangan.[2]

| | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| А а | Б б | В в | Г г | Ҕ ҕ | Д д | Дь дь | Е е |
| Ё ё | Ж ж | З з | И и | Й й | К к | Л л | М м |
| Н н | Ҥ ҥ | Нь нь | О о | Ө ө | П п | Р р | С с |
| Һ һ | Т т | У у | Ү ү | Ф ф | Х х | Ц ц | Ч ч |
| Ш ш | Щ щ | Ъ ъ | Ы ы | Ь ь | Э э | Ю ю | Я я |

# Grammatika

## Olmosh

| Birlikda | Ko'plikda |
|---|---|
| мин | биһиги |
| эн | эһиги |
| кини | кинилэр |

## Son

| 0 | 1 | 2 | 3 | 4 | 5 | 6 | 7 | 8 | 9 | 10 | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| нуул | биир | икки | үс | түөрт | биэс | алта | сэттэ | аҕыс | тоҕус | уон | | | |
| | 11 | 20 | 30 | 40 | 50 | 60 | 70 | 80 | 90 | 100 | 1000 | 10000 | 1000000 |
| | уон биир | сүүрбэ | отут | түөрт уон | биэс уон | алта уон | сэттэ уон | аҕыс уон | тоҕус уон | сүүс | тыһыынча (муҥ) | уон тыһыынча (үтүмэн) | мөлүйүөн |

# Manbalar


1. Perepis-2010 (http://www.gks.ru/free_doc/new_site/population/demo/per-itog/tab6.xls)
2. Oʻ zME. Birinchi jild. Toshkent, 2000-yil



к · м · т (https://uz.wikipedia.org/w/index.php?title=Andoza:Turkiy_tillar&action=edit) **Turkiy tillar**

*Qiya yozuvda* oʻlik tillar

| | |
|---|---|
| **Bulgʻor** | *Bulgʻor* · Chuvash · *Xun* · *Xazar* · *Turkiy Avar* |
| **Qarluq** | *Qadimgi Turkiy* · Ayni[1] · *Xorazmiycha turkiy* · *Chigʻatoy* · Ili Turki · Lop · Uygʻur · Oʻzbek |
| **Qipchoq** | Oltoy · Baraba · Boshqird · Qirim tatar[2] · *Kuman* · *Fergana Kipchak* · Qorachoy-Bolqor · Qaraim · Qoraqalpoq · Qozoq · *Qipchoq* · Qirimchaq · Qoʻmiq · Qirgʻiz · Noʻgʻoy · *Eski Tatar* · Tatar · Urum[2] |
| **Oʻgʻuz** | Afshar · Ozarbayjon · Crimean Tatar · Gagauz · Balkan Gagauz Turkish · Xuroson-turkiy · *Old Anatolian Turkish* · *Usmonli turk* · *Pecheneg* [3] · **Qashqay** · Salar · Turk · Turkman · Urum |
| **Argʻu** | Xalaj |
| **Uygʻur** | Chulim · Dolgan · Fuyü Gïrgïs · Xakas · Shor · Tofa · Tuva · Gʻarbiy Uygʻur · Saxa/Yoqut |

[1] Aralashgan (qoʻshma) til. [2] Shuningdek Oʻgʻuz. [3] Munozarali


*Ushbu maqolada Oʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) maʼlumotlaridan foydalanilgan.*